VIKIPEDIYA

# Neandertallar

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Neandertallar** — qadimgi qazilma odamlar, oʻrta paleolit davri odami hisoblanadi. Paleoantroplarning bir guruhi. Neandertal skelet qoldiqlari (bosh miya qutisi, qovurgʻalarning boʻlaklari, yelka hamda son suyaklari va boshqalar). 1856-yilda Neandertal vodiysida (Germaniyaning Dyusseldorf shahri yaqinidagi neandertal gʻoridan topilgan), shuningdek, Osiyo, Oʻrta Osiyo (qarang: Teshiktosh odami) ning Boysun togʻlaridan va Afrikada topilgan. Neandertal boʻyi uncha baland boʻlmagan (150-160 sm ga yaqin), miyasi yirik (1700 $sm^3$), lekin hozirgi odamlarnikiga nisbatan sodda tuzilgan, peshonasi anchayin turtib chiqqan, son suyagi boldir suyagiga nisbatan kalta boʻlgan. Neandertal bundan 200—35 ming yil avval — vyurm muzligi davrida Gʻarbiy Yevropada, odatda, gʻorlarda va ungurlarda yashab, yirik va mayda hayvonlarni ovlashgan va terib termachilik qilgan, qurollar yasashgan (Mustye madaniyati). Olov yoqishni (tabiy olov), uni saqlash va undan foydalanishni bilishgan, toʻda boʻlib yashashgan.

## Adabiyot


- Alekseyev V. P., Stanovleniye cheloveka, M., 1984.[1]


## Manbalar


1. OʻzME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil




*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Neandertallar&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*

Bu andozani aniqrogʻiga almashtirish kerak.